


**Modul:** Xalqaro ommaviy huquq

**Analitik ish mavzusi:** Xalqaro ommaviy huquqda shartnomalrni talqin qilishning odatiy qoidalari. (VCLT 31-33)

Toshkent davlat yuridik universiteti, xalqaro huquq va qiyosiy huquqshunoslik fakulteti 2-kurs talabasi: Elmurodov Muhammad Muxtor o'g'li

**Xalqaro ommaviy huquqda shartnomalarni talqin qilishning odatiy qoidalari**

**Kirish.**

Davlatlar o'rtasidagi aloqalarni o'rnatishni asosiy vositalardan biri bu-shartnomalardir. Davlatlar o'rtasidagi shartnomalar bugun yoki kecha paydo bo'lib qolmagan. Ba'zi olimlar shartnomalarning paydo bo'lishi bevosita davlatlar paydo bo'lgan payt bilan bog'laydilar. Biroq, I. Lukashuk shunday deydi: - "xalqaro bitimlar xalqaro huquq g'oyasi paydo bo'lishidan oldin paydo bo'lgan. Bitim – mustaqil birlashmalar o'rtasidagi munosabatlarni tartibga soladigan birdan-bir vositadir.[1] Qadimgi asrlarda davlatlar paydo bo'lishidan oldin qabilar o'rtasida ham shartnomaviy munosabatlar o'rnatilgan. Shuningdek, davlatlar va qabilalar o'rtasida bo'lgan shartnomalar asosan odat normalariga tayangan tuzilar edi.[2] O'rta asrlarda feodallik tizimida aqyniqsa, xalqaro shartnomalarning o'rni yanada oshdi. Endi davlatlar davlatlar chaegarasini belgilash uchun, savdo –sotiq va boshqa masalalarda ham shartnomaviy munosabatlarga kirisha boshladi. Misol uchun, 1001-yilda Qoraxoniylar va G'azna davlati o'rtasida amudaryo ikki davlat chegarasi etib belgilandi.[3] XIX asrda xalqaro huquqning boshqa sohalari rivojlangani kabi shartnomalar huquqi ham rivojlan boshladi. XIX asrning birinchi yarmida ko'p tomonlama shartnomalar tuzila boshlandi. Bularga misol qilib, 1815-yilda yevropaning 9 ta davlati tomonidan diplomatik martabalar to'g'risidagi Vena Reglamenti qabul qilingan.[4] Keyinchalik, XX asrda deyarli barcha davlatlar o'rtasida ikki tomonlama va ko'p tomonlama xalqaro shartnomalarga kirishildi. Biroq, mana shu shartnomalarning huquqiy tabiatini tartibga soladigan huquqiy manbaa mavjud emas edi, qachonki, 1969-yil 23-mayda Avstryaning Venna shahrida qabul qilingan 1980 –yil 27-yanvarda dastlabki tomonlar uchun kuchga kirgan "Xalqaro shartnomalar huquqi to'g'risda"gi Konvensiyasi paydo bulguncha. Xalqaro shartnoma deb – xalqaro huquqning bir, ikki, yoki bir nechta subyektlari o'rtasida huquq va majburiyatlarini yaratish bilan aniq ifodalangan, nomlanishidan qat'i nazar xalqaro huquq bilan tartibga solingan bitimlardir.[5] Xalqaro shartnomalar huquqi to'g'risidagi Vena konvensiyasiga hozirda 116 ta davlatlar ratifikatsiya qilgan shu o'rinda O'zbekiston ham. O'zbekiston Respublikasi **1969-yil 23-mayda**

---

[1] Лукашук И.И. Современное право международных договоров Том 1. Заключение международных договоров – М. : Волтерс Клуверб 2004. – С.40.
[2] Xalqaro shartnomalar huquqi: O'quv qo'llanma // mualliflar jamoasi – T.: TDYU nashriyoti, 2017.- 8-bet.
[3] Кариев О.История караханидского каганата.- Ф.,1983 – С. 245.
[4] Xalqaro shartnomalar huquqi: O'quv qo'llanma // mualliflar jamoasi – T.: TDYU nashriyoti, 2017.- 19-bet.
[5] Xalqaro shartnomalar huquqi: O'quv qo'llanma // mualliflar jamoasi – T.: TDYU nashriyoti, 2017.- 30-bet.

**qabul qilingan Xalqaro shartnomalar huquqi to‘g‘risidagi Vena konvensiyasiga** 1995-yil 24-fevralda Oliy Majlisning 29-I-sonli qarori bilan qo‘shilgan. Konvensiya O‘zbekiston uchun **1995-yil 11-avgustdan** boshlab kuchga kirgan.[6] Shartnomalarning talqin qilinishiga to’xtaladigan bo’lsak, bu yuqorida sanab o’tgan barcha davrlarda ham muhim hisoblangan, Chunki, davlatlar o’rtasida tuzilgan shartnoma har tomonlama aniq va tushunarli bo’lishini taqozo qiladi.

**Asosiy qism.**

Shartnomalar huquqi to’g’risidagi Vena konvensiyasi qobul qilunguncha yani 1969-yilgacha, Xalqaro shartnomalarning tomonlarning shartnomaviy munosabatlari Xalqaro odat normalariga, Xalqaro sud qarorlariga va ilmiy doktrinalarga tayangan holda ta’lqin qilingan. Xalqaro odat normalari o’z o’rinda Xalqaro ommaviy huquqda birlamchi manbaa sifatida shakllangan. Misol uchun, pacta sunt servanda tamoyili qadimgi asrlard Rimda vujudga kelgan va “*Contractus servanda sunt*” shartnomaning bajarilishini anglatadi. Shunigdek, “good faith”[7] iborasi ham qadimgi Rimda vujudga kelgan bo’lib odat sifatida shakllanib, keyinchalik davlatlar o’rtasida shartnomaviy munosabatlarni tartibga solishda muhim tamoyilga aylandi. Shu kabi boshqa tushunchalar va tamoyillar odat normasi sifatida shakllanib keldi. Shartnomaviy huquqiy munosabatlarni tartibga solishda olimlar doktrinalariga misollar ko’p, albatta. Hugo Grotsiy o’zining De Jure Belli ac Pacis nomli asarida bevosita shartnomaviy munosabatlarga ham to’xtalib o’tgan. Bu asarda, Grotsiy shartnomaning talqin qilinishida nimalarga e’tibor berish kerak qaysi tamolyillar muhim rol o’ynaydi shartnomani talqin qilishda degan savollarga atroflicha to’xtalib o’tgan. Kitobning XVI bobi (“De Interpretatione Conventium” – *Shartnomalarni talqin qilish haqida*) qismida “good faith” tamoyiliga to’xtalib o’tgan bo’lib, bu tamoyil shartnomani talqin etishning eng muhim tamoyili, chunki, tomonlarning shartnomani qaysi niyatda tuzganlari shartnoma maqsadi talqin etishda muhim hisoblanadi.[8] Shuningdek, Hugo Grotsiy shartnomani faqatgina so’zma-so’z emas uni kontekstual va mamunan talqin qilish kerakligini ta’kidlagan. Chunki, shartnomani so’zma-so’z talqin qilinsa, uning mazmuni va uning tuzilgan niyati va maqsadini talqin qilishda o’zgarishiga olib kelish mumkin. Lekin, agarga mazmum va kontekstiga qarab talqin qilishnig iloji bo’lmasa, VCLT ning 32-moddasiga muvofiq qo’shimcha vositalardan foydalaniladi. Uchinchisi esa Xalqaro sud hujjatlari hisoblanadi. BMT ning Xalqaro adolat sudi 1945-yil 26-iyunda tashkil etilgan. Rasman ish faoliyatini 1946- yil 18-

[6] https://lex.uz/docs/-2646376

[7] Hugo Grotius, *De Jure Belli ac Pacis*, 1625

[8] Grotius, Hugo. *De Jure Belli ac Pacis Libri Tres*, Book II, Chapter XVI. Translated by Francis W. Kelsey, The Classics of International Law, Oxford: Clarendon Press, 1925.

aprelda boshlagan. Xalqaro sud qarorgohi Niderlandiyaninng Gaaga shahrida joylashgan. 1920-yilda Doimiy Xalqaro Adliya sudi tashkil etilgan va 1923-yilda S.S. Wimbledon nomlis ih ko'rgan. 1921-yilda tuzilgan Versal shartnomasi asosida, Britaniya, Fransiya, Italiya va Yaponiya davlati bayrog'i ostida bo'lgan kemalarni Germaniyaning Kiel kanalidan erkin o'tish huquqiga ega bo'lgan. S.S. Wimbeldon nomli ingliz kemasi fransuz portidan o'tib polshaga yurganda Germaniya o'zining portini yopib qo'ygan. Va bunga sabab qilib, neytralligini bildirgan ya'ni oi'zining hududiga harbiy kemalarni kiritishni to'xtatdi. Keyinchalik. Britaniya PCIJ ya'ni Xalqaro Adliya Sudiga murojaat qilgan. Sud versal shartnomasining 380-moddasini asos qilib oldi va shartnomaning bu qismi bo'yicha Kiel kanali barcha uchun ochiq bo'lish kerakligi belgilangan edi. Sud shartnomani so'zma-so'z matnini talqin qilib Germaninyaning har qanday istagi ostida harakat qilishi shartnoma yuhiga zid deb qaralgan. Shartnoma ruhiga deyilganda, hozirgi VCLT ning 31-moddasi 1-qismida belgioangan shartnoma maqsadi va good faith yaxshi niyatga to'g'ri keladi. Sud shu holatlarni ham ko'zdan kechirgan. Va Germaniyaning harakatlarini xalqaro huquqqa zid deb topgan.

Shartnomalar huquqi to'g'risidagi Vena konvensiyasinig 31-moddasida Shartnoma yaxshi niyat bilan**,** shartnoma matni atamalariga ularning konteksti va shartnomaning maqsadi va vazifasidan kelib chiqqan holda beriladigan odatiy ma'no asosida talqin qilinadi. Shartnomani talqin qilishda kontekst quyidagilarni o'z ichga oladi: shartnoma matni, kirish qismi va ilovalardir. Bulardan tashqari quyidagilarni ham o'z ichiga olishi mumkin. shartnomani tuzish munosabati bilan barcha tomonlar o'rtasida tuzilgan shartnomaga tegishli har qanday kelishuv va shartnoma tuzish munosabati bilan bir yoki bir nechta tomonlar tomonidan tuzilgan va boshqa tomonlar tomonidan shartnomaga tegishli hujjat sifatida qabul qilingan har qanday hujjat. Kontekstlar bilan birgalikda quyidagi holatlar ham inobatga olinadi: shartnomani talqin qilish yoki uning qoidalarini qo'llash bo'yicha tomonlar o'rtasidagi har qanday keyingi kelishuv; shartnomani talqin qilish bo'yicha tomonlarning kelishuvini belgilovchi shartnomani qo'llashning keyingi amaliyoti va tomonlar o'rtasidagi munosabatlarda qo'llaniladigan har qanday tegishli xalqaro huquq qoidalari. Agar ishtirokchilarda shunday niyati borligi aniqlansa, atamaga alohida ma'no beriladi.[9] Bu qoidalarga xalqaro huquqda bir nechta olimlar tomonidan doktrinalar ishlab chiqilgan va izohlangan. Sir Ian Sinclairning *The Vienna Convention on the Law of Treaties* nomli asarida bevosita 1969-yilgi Vena konvensiyasining barcha moddalariga sharx berar ekan bevosita 31-moddasini ham

[9] Vienna Convention on the Law of Treaties, concluded at Vienna on 23 May 1969, entered into force on 27 January 1980, Article 31 https://lex.uz/docs/2646414#

quyidagicha tahlil qilganini ko'ramiz. Sir Ian Sinclair asosan "good faith" yaxshi niyat prinsipiga alohida to'xtalib o'tgan bo'lib, davlatlarning shartnomaga kirishishda ularning niyatini va maqsadini belgilaydigan eng muhim qoidadir.[10] Vienna convention on the law of treaties a commentary kitobida 31- moddaning har bir qismiga alohida to'xtalib o'tilgan bo'lib, har bir qism va bandiga to'xtaladigan bo'lsak, "shartnomani tuzish munosabati bilan barcha tomonlar o'rtasida tuzilgan shartnomaga tegishli har qanday kelishuv" degan tushuncha VCLT ning 2- qism a) kichik bandida berilgan. Agarda taraflar shartnoma tuzayotgan paytda ular yana qo'shimcha bitimlar, yozma kelishuvlar oldiga qo'ygan boshqa maqsadlar va vazifalarni kelishib olishlar mumkin va mana shu narsalar shartnomani talqin qilishda ahamiyat kasb etishi nazarda tutilgan. Bu qoida shuningdek, shartnomani to'liq ochib berishga yordam beradi. Chunki, shartnomada vujudga kelgan konteksual kelishuvlar huquqiy ta'lqinga bevosita tasir qilishi mumkin. Shu sababli bu qoida muhimdir.[11] Bu masaalda **Plama v. Bulgaria** (ICSID Case No. ARB/03/24) case ni ko'rishimiz mumkin. Xalqaro huquq komissiyasi (ILC) o'z sharhida ta'kidlaganki, dastlab talqinnnig boshlanish nuqtasi matn bo'lsa, u holda odatdagi ma'no birinchi tilga olinishi kerak, so'ngra matnga bog'liq kontekstga murojaat qilinadi.[12] Shartnomaning bevosita konteksti deganda, atama joylashgan normaning grammatik tuzilmasi, sarlavhalar va bo'lim nomlari, hamda preambulaning mazmuni tushuniladi. Masalan, *Plama v. Bulgaria* ishida arbitraj tribunal shartnomaning 17-moddasini talqin qilayotganda, III qismning sarlavhasiga e'tibor bergan: bu sarlavha "Muayyan holatlarda III qismni qo'llamaslik" deb nomlangan edi. Bu orqali tribunal 17-modda faqat III qismdagi investorlarni himoya qilish huquqlarini istisno qilishini, biroq V qismdagi yurisdiktsiyani istisno qilmasligini aniqlagan.[13] Bundan shuni anglash kerakki, shartnomaning har bir qismi grammatik ma'noga ega bo'lim, bob va qismlar tushiniladi. Shuningdek, shartnomaning preambula qismi shartnomaning maqsad va vazifalarini aniqlashda ham muhim rol o'ynaydi. Hattoki, tinish belgilar joylashuvi shartnomani talqin

---

**10** *The Vienna Convention on the Law of Treaties*. By Sir Ian SINCLAIR. Second Edition. Manchester University Press (Melland Schill Monographs in International Law), 1984. Pp. x, 270

11 Oliver Dörr, Kirsten Schmalenbach (eds.), *Vienna Convention on the Law of Treaties: A Commentary*, 2nd ed., Springer, 2018, Article 31.

12 **International Law Commission, *Draft Articles on the Law of Treaties* (1966)**, Articles 27-28 (from which Vienna Convention Articles 31 and 32 developed virtually unchanged), Cmt. 9.

13 E. Shirlow and K. Gore, *Chapter 6: An Introduction to the VCLT and Its Role in ISDS: Looking Back, Looking Forward*, in E. Shirlow and K. Gore, *The Vienna Convention on the Laws of Treaties in Investor State Disputes: Evolution and History* (2022), p. 207.

qilishda muhim ahamiyat kasb etadi.[14] Shuningdek, konteksda quyidagilar ham bo'lishi mumkin:

a) Arbitraj tribunal hamVCLT ning 31-moddasi 2-qism a kichik bandiga quyidagicha tushuntirish bergan "shartnoma tuzish paytida barcha tomonlar tomonidan tuzilgan har qanday kelishuv (odatda diplomatik eslatmalar ko'rinishida bo'ladi).
b) Ayrim tomonlar tomonidan qabul qilingan biroq, boshqalar tomonidan qabul qilingan hujjatlar. Masalan, **1981-yilgi Jazoir bitimlari doirasida AQSh prezidenti tomonidan chiqarilgan ijro farmoyishlari, ularni Eron qabul qilgan va u tribunal tomonidan talqinda ishlatilgan**
c) Tomonlar o'rtasidagi munosabatlarga nisbatan qo'llaniladigan xalqaro huquqning tegishli normalari. Bu qoidaga ko'ra, shartnomada noaniqlik bo'lsa, faqatgina uning konteksiga qarab yoki ilova qilingan hujjatlarga qarab emas, balki, shartnoma tomonlar o'rtasidagi munosabatlarga taaluqli xalqaro huquq normlari ham hisobga olinadi. Misol uchun, xalqaro odat normalari yoki tomonlar inson huquqlarini himoyasiga oid shartnomaga kirishgan bo'lsa, inson huquqlarini himoyaida oid xalqaro normalarga ham qaraladi.[15]

Ilova qilinadigan hujjatlar deb shartnomaga bevosita bog'liq hujjatlarni aks ettiradi bunda misol uchun xaritalar yoki shartnomaga bevosita bog'liq boshqa ilovalar tushuniladi. "Ilovalar hech qachon faqat texnik qo'shimcha emas – ular muhim siyosiy yoki huquqiy mazmun tashiydi va shartnomani talqin qilishda asosiy asos bo'lishi mumkin."[16] Degan fikrni Antony Aust ilgari surgan. Albatta, ilovalar ba'zi vaqtda shartnomani talqin qilishda shartnoma matnidanda ham muhim bo'lishi mumkin. Buni tarixdan ham Liviya va Chad o'rtasidagi case ni ham olsak bo'ladi unda, ham chegara masalasi ko'tarilganda shartnomaga ilova qilingan xaritani muhim hisoblagan. Shuningdek, ilovalarning muhimliligi boshqa davlatlar bilan tarixiy shartnomalar bo'lsa, aynan, chegaralarni belgilash yoki hudud masalasida juda ham muhim hisoblanadi shartnomani talqin qilishda. Shu sababli, VCLT ning 31-moddasiga ilovalar ham shartnomani talqin qilishda muhim vosita sifatida ishlatiladi. VCLT ning 2-qismi a bandiga misollar bilan keltiradigan bo'lsak, 1982-yilda, BMT dengiz huquqi to'g'risidagi konvensiya bilan birga "Final act" hujjati

---

[14] E. Shirlow and K. Gore, *Chapter 6: An Introduction to the VCLT and Its Role in ISDS: Looking Back, Looking Forward*, in E. Shirlow and K. Gore, *The Vienna Convention on the Laws of Treaties in Investor State Disputes: Evolution and History* (2022), p. 207.

[15] https://www.acerislaw.com/context-in-treaty-interpretation/

[16] **Anthony Aust**, *Modern Treaty Law and Practice*, 3rd edition, Cambridge University Press, 2013, p. 218.

qabul qilingan.[17] Shartnoma tuzayotgan paytda tomonlar tomonidan kelishilgan kelishuvga yaqqol misol bo'la oladi. Agarda, BMT Dengiz huquqi to'g'risidagi konvensiyani talqin qilishda sud mana shu final actni ham bevosita talqin qilishin orqali hujjatni yanada kengroq tahil qila oladi. VCLT nigg 31-moddasi 3-qism a kichik bandiga misol qilib quyidagi ishni olish mumkin: Methanex Corporation United States of America. Methanex ishi davomida arbitraj tribunali **NAFTAga a'zo davlatlar — AQSH, Kanada va Meksika — tomonidan qabul qilingan talqin hujjatiga** tayanadi bunda biriinchi bo'lib bu davlatlar o'rtasida tuzilgan Nafta article 1105 (minimum standart of treatment) moddasi izohlanar ekan bu matnni asosan xalqaro odat normalariga tayanganini bildirdi 2001-yilda AQSH, Kanada vaMeksika tomonidan NAFTA Free Trade Commission (FTC) tomonidan chiqarilgan "Notes of Interpretation of Certain Chapter 11 Provisions shartnomasini talqin qilishni maqbul deb topdi.[18] Bu case ni VCLT ning 31 3-qism a bandiga yaqqol misol qilib olsak bo'ladi.

Shuningdek, 1996-yil 29-mayda Botsvana va Namibiya hukumatlari o'zlarinig Kasikili/Sedudu oroli atrofida chegara va ushbu orolnining maqomini aniqlash bo'yicha Xalqaro sudga murojaat qildi. 1999-yil 13-dekabrda chiqarilgan sud hukmida – sud nizo mavzusi bo'lgan orol, Namibiyada "kasikili" va Botsvanada esa "sedudu" nomlari bilan tanilgan bu orolning maydoni 3,5 kv kilometr ekanligi va chobe daryosida joylashganligi aniqlangan. Sud 1890-yildagi shartnomani talqin qildi. Buyuk Britaniya va Germaniya ta'sir choralar chegarasini asosiy kanal (main channel) deb nomalagan ekan. Tomonlar o'rtasidagi asosiy nizo mana shu asosiy kanal qayerda joylashganligida edi. Xalqaro sud shartnomadagi asosiy kanal atamasini aniqlaolmaganligi sababli, kanal chuquqrligi hajmi va h.k larine inobatga oldi.Xalqaro sud shuningdek, 1890 –yildagi shartnomani atroflicha ko'rib chiqib, amaliyotda hozirgacha shartnomaning talqiniga oid aniq bir kelishuv mavjudligi bo'yicha xulosa chiqarmadi.1890-yilda tomonlar niyatlarini aks ettiruvchi aniq bir xarita yo'qligi , taraflar taqdim etgan xaritlar huquqiy ahamiyati yo'qligini aks ettirgandi.[19]

Xalqaro shartnomalar to'g'risidagi Vena konvensiyasining 32-moddasi qachonki, 31-moddasida aniqlab bo'lmaydigan noaniqliklar va tushunarsizliklar bo'lsagina, qo'shimcha izohlash vositasi sifatida qo'llaniladi. 31-moddani qo'llash natijasida kelib chiqadigan ma'noni tasdiqlash yoki 31-moddaga muvofiq talqin

[17] https://www.un.org/Depts/los/LEGISLATIONANDTREATIES/PDFFILES/RUS_1998_Act_EZ.pdf
[18] https://www.italaw.com/cases/683
[19] **https://www.icj-cij.org/case/98** Kasikili/Sedudu Island (Botswana/Namibia)

qilinganda ma'noni aniqlash uchun qo'shimcha izohlash vositalariga, shu jumladan tayyorgarlik ishlari va shartnomani tuzish holatlariga murojaat qilish mumkin :

a) ma'noni noaniq yoki tushunarsiz bo'lsa; yoki

b) ochiq-oydin mantiqsiz yoki asossiz natijalarga olib kelsa.

VCLT ning 32-moddasi shuni anglatadiki, taraflar o'rtasida tuzilgan shartnomada VCLT ning 31-moddasidagi qoidalarni qo'llab, talqin qilishning imkoni bo'lmasa, yoki qo'shimch izohlashga majburiyat tug'ilsa qo'llaniladi. Bizninig fikrimizni dalili sifatida, Nemis olimlari Oliver Dörr va Kirsten Schmalenbach o'zlarining Vienna Convention on the Law of Treaties: A Commentary so'ngi tahririda ushbu moddani 31-moddaning mantiqiy davomi sifatida baholaydilar. Ularning fikricha, 32-modda faqat quyidagi holatlarda qo'llanilishi kerak: agar 31-modda asosida erishilgan ma'no **noaniq (ambiguous)**, **tushunarsiz (obscure)** yoki **mantiqsiz (manifestly absurd or unreasonable)** bo'lsa, shuningdek, 31-modda asosida topilgan ma'noni **tasdiqlash zarurati** tug'ilsa. Mualliflar yana shuni ta'kidlaydiki, 32-moddadagi qoidalar shartnomaviy muzokaralani tayyorlov materiallari (travaux préparatoires) va shartnomaning tuzilish sharoitlarini belgilaydi. Hech qachon, shartnomalarni talqin qilishda birinchi bo'lib, qo'llamaslik kerak.[20] Shuningdek , Commentary on the 1969 Vienna Convention on the Law of Treaties asari muallifi Mark. Villerning doktrinasi ham 32-moddani shartnomani talqin etishda yordamchi vosita deb ko'radi. Uning fikricha, shartnoma tayyorlov ishlari (travaux preparotories) va shartnoma tuzilish sharoitlari va 31-moddada ma'no noaniq va tushunarsiz bo'lsa qo'llaniladi. Bu yondashuv tomonlar o'rtasidagi niyatni buzmaslik prinsipiga asoslanadi.[21] Bu doktrinalarga qarshi Alain Pallet VCLT ning 31 va 32-moddalarini ketma-ketllikda qo'llashni ta'kidlamaydi. Yuqoridagi olimlarning doktrinalarida keltirligan shartnoma tayyorlash ( travaux preparatories) yoki shartnoma tayyorlash ishlari yoki ma'no noaniq tushunarsiz paydagina 32-modda qo'llanilmaydi undan oldin ham qo'llanilishini ta'kidlaydi. Bu borada, Xalqaro darajada bir nechta ish tajribalar bo'lgan. Bulardan biri, AQSH va Eron Islom Respublikasi o'rtasida sodir bo'lgan 2003-yildagi neftf platformalari ish hisoblanadi. Bu case ning bevosita paydo bo'lishi AQSH davlatining harbiy havo kemalari tomonidan Eron Islom Respublikasining neft bazalariga hujum uyushtirligan. Eron Xalqaro sudga murojaat qilganda 1955-yilda Ikki davlat o'rtasida tuzilgan Do'stlik, iqtisodiy munosabatlar va konsullik huquqlari to'g'risidagi shartnomaga tayangan. AQSH bu shartnomani

[20] Dörr, O., & Schmalenbach, K. (Eds.). (2018). *Vienna Convention on the Law of Treaties: A Commentary* (2nd ed.). Springer. Article 32, Supplementary Means of Interpretation, pp. 571–589.

[21] Mark E Villiger, *Commentary on the 1969 Vienna Convention on the Law of Treaties* (Martinus Nijhoff Publishers 2009) 431–440.

to'g'ridan-to'g'ri buzib Eron hududiga bostirib kirgan. Biroq, AQSH 1955-yilda tuzilgan shartnomadagi savdo va navigatsiya erkinligi (Art X) va milliy xavfsizlik choralarini ko'rish huquqi borligini qarshi da'vo qilib sudga kiritgan. Lekin VCLT ning 31-moddasiga tayangan holda shartnomada noaniqlik va tushunarsizliklar bor edi. Misol uchun, "essential security interests" (asosiy xavfsizlik manfaatlari) degan ibora. Bu AQSHning o'zini himoya qilishga kiradimi yo'qmi – bu bahsli edi. Shunga, VCLT ning qo'shimcha talqin qolish vositalariga murojaat qildi. Birinchi bo'lib, Xalqaro sud AQSH va Eron Islom Respublikasi o'rtasida 1955-yilda tuzilgan shartnomaning tayyorlov materiallari (travaux preparatories) ga e'tibor qaratdi. Bu hujjat qabul qilinishidagi muzokaralar tarixi va shartnomaning maqsadiga qaraldi. Keyingi qadam, davlatlarning niyatlari yani good faith ga Xalqaro sud o'z qarashlarini ko'rsatdi.[22]

Shartnomalar huquqi to'g'risdagi Venna konvensiyasining shartnomalarni talqin qilish va izohlashning asosiy qoidalarini deyarli ikkita moddada 31 va 32-moddalarda ko'rib o'tdik. Biroq, shartnomaning eng muhim qismi bu shartnomaning tilidir. Ikki tomonlama shartnomaga kirishayotgan davlat o'zining tilida shartnoma tuzmoqchi misol uchun, O'zbekiston va Xitoy davlati shunda qaysi davlatning tilida shartnoma tuziladi.? Buning javobini Shartnomalaar to'g'risidagi Vena konvensiyasining 33-moddasi tartibga soladi.

1. Agar shartnoma ikki yoki undan ortiq tilda tasdiqlangan bo'lsa, har bir tildagi matn teng huquqli hisoblanadi, agar shartnomada yoki tomonlar kelishuviga ko'ra, farqlanish holatida ma'lum bir matn ustunlik qilishi belgilangan bo'lmasa.
2. Agar shartnoma tasdiqlangan tillardan biri bo'lmagan boshqa tilda shartnoma matni bo'lsa, bu matn shartnoma shunday belgilamasa yoki tomonlar shunday kelishmasa, rasmiy matn deb hisoblanmaydi.
3. Shartnoma shartlari har bir rasmiy matnda bir xil ma'noga ega deb hisoblanadi.
4. Agar biron bir matn ustunlik qilishi ko'rsatilmagan bo'lsa, rasmiy matnlarni taqqoslashda, agar 31 va 32-moddalar tatbiqida farqni bartaraf etish imkonsiz bo'lsa, shartnomaning maqsadi va mazmuniga e'tibor berilgan holda, matnlarni eng yaxshi uyg'unlashtirgan ma'no qabul qilinadi.[23]

Ushbu moddaning birinchi qismiga to'xtladigan bo'lsak, bu borada ham ko'plab olimalarning doktrinalari mavjud shuningdek, amaliy misollar ham ko'plab topiladi.

---

[22] **https://www.icj-cij.org/case/90** Oil Platforms (Islamic Republic of Iran v. United States of America

[23] https://legal.un.org/ilc/texts/instruments/english/conventions/1_1_1969.pdf

Masalan, “**European Communities – Measures Affecting Asbestos and Asbestos-Containing Products"** WTO ning WT/DS135 sonli ishi sanaladi. Bunda, shartnomada “like products” o’xshash mahsulotlar degan tushucha ingliz tilida va fransuz tilida tushinishda nozik tafovutlar bor. Shuning uchun panel talqinida like products atamasi mahsulotning fizik va iqtisodiy ko’rinishiga qarab baholangan. Shuningdek, “like products” degan atamani inkor qilib panelning xavfliligini va sog’liq uchun xavfliligini “likeness” bahosiga qo’shmaganini xato deb topdi. Qo’shimchasiga, GATTning 1994-yilgi III: 4-moddasiga zid degan xulosasini bekor qildi va Fransiya farmoni “ inson hayoti va sog’lig’ini himoya qilish uchun zarur degann xulosasini maqulladi.[24]

Bu muammoli huquqiy vaziyatda VCLT ning 33-moddasi 4-qismida agarda 31 va 32-moddada talqin qilishda farqlash imkonsiz bo’lsa, shartnomaning maqsad va mazmuniga qaralishi belgilangan. Shu sababli, Fransuzcha variant mazmuni va vazifasi bo’yicha ustun huquqqa ega bo’lgan. Lekin, boshqa hollarda, shartnomaning har bir rasmiy tildagisi bir xil kuchga ega bo’ladi. VCLTning 31,32 va 33-moddalariga tarixda misol bo’lgan eng muhim case lardan biri 1994-yil 3-fevralda ICJ tomonidan ko’rilgan Liviya va Chad o’rtasidagi hududiy nizoga oid ishdir. Bu ishda 3 ta modda ham bevosita ishlatilingan. 1955-yilgi Shartnoma murakkab shartnoma bo’lib, uning tarkibiga shartnomaning o’zi bilan birga to’rtta ilova qilingan Konvensiyalar va sakkizta ilova kiritilgan; bu shartnoma ikki tomon o’rtasidagi kelajakdagi munosabatlarga oid keng qamrovli masalalarni tartibga soladi. Shartnomaning 9-moddasida uning tarkibiga ilova qilingan Konvensiyalar va Ilovalar shartnomaning ajralmas qismi ekanligi belgilab qo’yilgan. Shartnomada alohida ko’rilgan masalalardan biri – bu chegara masalasi bo’lib, u 3-modda va 1-ilovada ko’rib chiqilgan. VCLT ning 31-moddasida bevosita mana shu qoidalar ham bayon qilingan. Xalqaro sud 1955-yildagi shartnomaning ilovalarini ko’zdan kechirda, agarda bu ilovalarda chegaralar belgilab berish bilan bog’liq masalalar ko’tarilgan bo’lsa, Xalqaro sud shunga qarab qaror chiqarishi mumkin edi. Sud 1969-yilgi Shartnomalar huquqi to’g’risidagi Vena konvensiyasining 31-moddasida aks ettirilgan umumiy xalqaro huquq qoidalariga muvofiq, har qanday shartnoma halol niyatda, u keltirilgan so’zlarning odatiy ma’nosiga, konteksti va shartnomaning maqsad hamda maqsadlariga muvofiq talqin qilinishi kerakligini eslatadi. Talqin qilishda, birinchi navbatda, shartnomaning matni asos bo’lishi zarur.

---

[24] **https://www.wto.org/english/tratop_e/dispu_e/cases_e/ds135_e.htm** European Communities — Measures Affecting Asbestos and Products Containing Asbestos

VCLT ning 32-moddasiga muvofiq Qo'shimcha choralar sifatida esa shartnoma tuzilgan paytdagi tayyorgarlik ishlari va tuzilish holatlariga murojaat qilish mumkin. Xalqaro sud shuni aniqladiki, 1955-yilgi Shartnomaning 3-moddasiga ko'ra, tomonlar "chegaralar" bu ilova qilinga xalqaro hujjatlardan kelib chiqadi deb tan oladilar. Ushbu shartnoma orqali tomonlar 1-ilovada ko'rsatilgan barcha chegaralar tan olinishini Liviyaning ayrim hujjatlar chegaralarni belgilaydi yoki chegaralar hali belgilab bo'linmagan degan da'volari asossizdir. Sud tomonidan chiqarilgan xulosalar Shartnomaning konteksti, ayniqsa, Shartnoma bilan bir vaqtda tuzilgan Fransiya va Liviya oʻrtasidagi Yaxshi qoʻshnichilik toʻgʻrisidagi konvensiya hamda tayyorgarlik hujjatlari (travaux préparatoires) asosida yanada mustahkamlanadi.[25] Shuningdek, shartnoma ikki tilda: Arab va Fransuz tilida tuzilgan bo'lib uning matni bir xil kuchga ega. Shartnomalar huquqi to'g'risdagi Vena konvensiyasining bevosita 31 va 33-moddalariga quyidagi moddalari bog'liqdir misol uchun, 30-moddada Agar biror shartnomada u avvalgi yoki keyingi bir shartnomaga boʻysunishi lozimligi yoki u bilan zid emasligi koʻrsatilgan boʻlsa, u holda boshqa shartnomaning qoidalari ustuvor hisoblanadi.[26] Bunda shuni nazarda tutadiki, shartnomaning matni va uni talqin qillishda hamda shartnoma tuzilgan holatlar va maqsdaga muvofiqligini belgilaydi. Shuningdek VCLTnnig 31-moddasi 3 qismiga bog'liqligi "shu sohadagi boshqa huquq normalari bilan" jumlasiga nisbatan qo'llasak bo'ladi shuningdek, shartnomani talqin qilishda tomonlarning kelishuvini belgilovchi shartnomaning qo'llashning keying amaliyoti jumlasi ham bevosita VCLT ning 30-moddasiga bog'lasak bo'ladi.  VCLT ning 26-moddasi Pacta sunt servanda , "pacta sunt servanda" tamoyili — ya'ni "shartnomalar bajarilishi lozim" ligini bildiradi.[27] Har bir haqiqiy shartnoma uning ishtirokchilari uchun majburiydir va ular tomonidan vijdonan bajarilishi kerak.[28] Bu shuni anglatadiki, shartnoma tomonlarining shartnoma shartlarini vijdonan bajarishini good faithga bog'lash mumkin. Shartnomaning vijdonan bajarilganligi shartnomani talqin qilishda good faith (yaxshi niyat) da ekanligini tasdiqlaydi.

Yuqoridagilarni jamlab fikrlarni bir joyga to'playdigan bo'lsak, Xalqaro huquqda davlatlar o'rtasida tuziladigan shartnomalar har doim ham baxs munozarasiz bo'lmaydi va bir xilda tushilmaydi. Shu sababli, shartnomalarni talqin qilish muhim hisoblanadi. Tarixdan ham ko'rdik, hattoki, aniq bir manbaa bo'lmaga

---

[25] https://www.un.org/law/icjsum/9404.htm case concerning the territorial dispute (libyan arab jamahiriya/chad)

[26] https://lex.uz/docs/2646414#
Article 30 Application of successive treaties relating to the same subject matter

[27] https://www.researchgate.net/publication/371185670_Pacta_sunt_servanda

[28] https://lex.uz/docs/2646414#  VCLT article 26

bo’lsa ham, Xalqaro odat normalari sifatida shakllangan qoidalar orqali shartnomalarni izohlash va talqin qilish amalga oshirilgan. Endi shartnomalar huquqi to’g’risidagi konvensiyaning 1969-yilda qabul qilinishi tarixda birinchi bo’lib, ikki va ko’p tomonlama davlatlar o’rtasidagi shartnomalarni tartibga soladigan birinchi sohaviy hujjat hisoblanadi. Mana shu konvensiya orqali, davlatlar tomonidan tuzilgan shartnomalarning mana shu hujjatga mosligi tekshiriladi. Shu sababli, juda ham ko’p davlatlar bu hujjatni ratifikatsiya qilgan. Ayniqsa, dunyoning iqtisodiy o’sayotgan davlatlari bu hujjatni qabul qilishi juda muhim hisoblanadi. Negaki, ular boshqa davlatlar bilan ko’plab iqtisodiy yoki boshqa maqsadlarda shartnomalarga kirishadi. Endi, bevosita shartnomalar huquqi to’g’risidagi Vena konvensiyasining 31 va 33 moddalariga izoh sifatida ko’plab misollar amaliy ishlar tahlil qilindi. Shartnomalarning izohlash vositalari sifatida bir nechta holatlar o’rganildi. Bularga Xalqaro adolat sudida va boshqa Xalqaro darajadagi sudlarda shuningdek boshqa amaliy holatlari o’rganildi. Xalqaro huquqda VCLT ning 31 va 33- moddalariga qo’shimcha va tavsiyalar beradigan bo’lsam, bular birinchi navbatda, good faith iborasini davlatlar o’zlarninnig yomon maqsadlarda foydalanmasligi kerak chunki, shartnoma har doim ham yaxshi maqsadlar va niyatlar bilan tuzilmaydi bunga tarixdan ham bir necha misollar bor 1939-yilgi Germaniya–SSSR Maxfiy Protokoli (Molotov–Ribbentrop paktining bir qismi)[29] yoki 1955-yilgi Bag‘dod pakti (SEATO/MEATO kabi ittifoqlar)[30] ni misol qilib oladigan bo’lsak bu shartnomalar good faith emas buning aksi bad faith maqsadida tuzilgan shartnomalar sanaladi. Shu sababli, shartnomaning maqsadi va niyati har doim ham yaxshi niyat va maqsadda tuzilayvrmaydi. Ikkinchisi til masalasi hisoblanadi. VCLT ning 33-moddasida aynan shartnoma tuzilgan tilga e’tibor beradi. Agar shartnoma ikki tilda tuzilgan va ma’lum bir definition ya’ni ta’riflar farqli talqin qilinsa misol uchun “like products” yoki “likeness” kabi tushunchalar misolida ko’rgandik. Albatta, bunda VCLT ning 33-moddasiga tayanadigan bo’lsak, matnida noaniqlik bo’lmagan tildagisi ustun bo’ladi. Agarda bu holatda talqin qilnsa, albatta birinchi navbatda shartnomaning niyati va maqsadiga qaraladi. Kontekst va mazmuni, ilovalar bu shartnomani talqin qilsihda qabul qilingan tomonlar o’rtasidagi har qanday kelishuv va boshqa vositalardan foydalaniladi. Agarda, bular orqali talqin qilish yetarli bo’lmasa, VCLT ning 32-moddasiga

---

[29] U.S. Department of State. (1948). *Nazi–Soviet Relations 1939–1941: Documents from the Archives of The German Foreign Office*. Washington: Government Printing Office. Retrieved from https://archive.org/details/NaziSovietRelations1939-1941

[30] Tripp, C. (2000). *A History of Iraq* (2nd ed.). Cambridge: Cambridge University Press. [Baghdad Pact discussed on pp. 154–156].

muvofiq qo'shimcha vositalardan foydalinladi. Bundan ko'rinib turibdiki 33-moddaning o'zida bu holat aks etishi kerak. Bunda, hech qanday nizo chiqmaydi va shartnomaning matni qasi tilda aniq ma'no bersa ochiqroq va tushunarliroq bo'lsa, mana shu matning ustunligini berish kerak.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR


1) Xalqaro shartnomalar huquqi: O'quv qo'llanma // mualliflar jamoasi – T.: TDYU nashriyoti, 2017.- 210bet.
2) Лукашук И.И. Современное право международных договоров Том 1. Заключение международных договоров – М. : Волтерс Клуверб 2004. – С.40.
3) Кариев О.История караханидского каганата.- Ф.,1983 – С. 245.
4) Vienna Convention on the Law of Treaties, concluded at Vienna on 23 May 1969, entered into force on 27 January 1980, Article 31 https://lex.uz/docs/2646414#
5) *The Vienna Convention on the Law of Treaties*. By Sir Ian SINCLAIR. Second Edition. Manchester University Press (Melland Schill Monographs in International Law), 1984. Pp. x, 270
6) Oliver Dörr, Kirsten Schmalenbach (eds.), *Vienna Convention on the Law of Treaties: A Commentary*, 2nd ed., Springer, 2018, Article 31.
7) **International Law Commission, *Draft Articles on the Law of Treaties* (1966)**, Articles 27-28 (from which Vienna Convention Articles 31 and 32 developed virtually unchanged), Cmt. 9.
8) E. Shirlow and K. Gore, *Chapter 6: An Introduction to the VCLT and Its Role in ISDS: Looking Back, Looking Forward*, in E. Shirlow and K. Gore, *The Vienna Convention on the Laws of Treaties in Investor State Disputes: Evolution and History* (2022), p. 207.
9) https://www.acerislaw.com/context-in-treaty-interpretation/
10) https://www.icjcij.org/case/98**Kasikili/SeduduIsland(Botswanmibia)**
11) Dörr, O., & Schmalenbach, K. (Eds.). (2018). *Vienna Convention on the Law of Treaties: A Commentary* (2nd ed.). Springer. Article 32, Supplementary Means of Interpretation, pp. 571–589.

12) Mark E Villiger, *Commentary on the 1969 Vienna Convention on the Law of Treaties* (Martinus Nijhoff Publishers 2009) 431–440.
13) https://www.icj-cij.org/case/90 Oil Platforms (Islamic Republic of Iran v. United States of America
14) https://legal.un.org/ilc/texts/instruments/english/conventions/1_1_1969.pdf
15) https://www.wto.org/english/tratop_e/dispu_e/cases_e/ds135_e.htm **European Communities — Measures Affecting Asbestos and Products Containing Asbestos**
16) https://www.un.org/law/icjsum/9404.htm case concerning the territorial dispute (libyan arab jamahiriya/chad)
17) https://www.elgaronline.com/display/9781845424435.00014.xml
18) International Law Commission (ILC). Fragmentation of International Law: Difficulties Arising from the Diversification and Expansion of International Law.
19) https://lex.uz/docs/2646414#
Article 30 Application of successive treaties relating to the same subject matter
20) https://www.researchgate.net/publication/371185670_Pacta_sunt_servanda
21) U.S. Department of State. (1948). *Nazi–Soviet Relations 1939–1941: Documents from the Archives of The German Foreign Office*. Washington: Government Printing Office. Retrieve from https://archive.org/details/NaziSovietRelations1939-1941
22) Tripp, C. (2000). *A History of Iraq* (2nd ed.). Cambridge: Cambridge University Press. [Baghdad Pact discussed on pp. 154–156].
23) https://www.researchgate.net/publication/371185670_Pacta_sunt_servanda
24) https://lex.uz/docs/2646414# Article 30 Application of successive treaties relating to the same subject matter.
25) **Methanex Corporation v United States of America, UNCITRAL** https://www.italaw.com/cases/683